DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7659714 Pages: 980-984




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# MARKAZIY OSIYO TARIXIY DIPLOMATIKASINI TADQIQ ETISHDA AYOL TADQIQOTCHILARNING O‘RNI

***M.M. Mirzayeva***
*Tayanch doktorant,*
*O‘zRFA Abu Rayhon Beruniy nomidagi Sharqshunoslik instituti*
*mirzayevamaftuna95@gmail.com*

**Kalit so‘zlar:** tarixiy diplomatika, hujjat, O.D. Chexovich, A.L. Troitskaya, R.G. Mukminova

**Annotatsiya:** Mazkur maqola Markaziy Osiyo tarixiy diplomatikasi doirasida tadqiqot olib borgan ayol tadqiqotchilarning dastlabki vakillariga bag‘ishlangan. Markaziy Osiyo mintaqasiga tegishli tarixiy hujjatlar tadqiqida ayol tadqiqotchilarning xizmati beqiyos. Biz ushbu ishimizda bunday ayol olimalarning ayrimlarini sohaga qo‘shgan hissalarini tadqiq etdik.

# ROLE OF FEMALE RESEARCHERS IN CENTRAL ASIAN HISTORICAL DIPLOMACY RESEARCH

**Key words:** historical diplomatics, document, O.D. Chekhovich, A.L. Troitskaya, R.G. Mukminova

**Abstract:** This article is devoted to the first representatives of female researchers who conducted research within the historical diplomatics of Central Asia. The the female researchers’ contribution in the research of historical documents related to the Central Asian region is incomparable. In this work, we have explored the contributions of some of them scientists to the field.

# РОЛЬ ЖЕНЩИН-ИССЛЕДОВАТЕЛЕЙ В ИЗУЧЕНИИ ИСТОРИЧЕСКОЙ ДИПЛОМАТИИ ЦЕНТРАЛЬНОЙ АЗИИ

**Ключевые слова:** историческая дипломатика, документ, О.Д. Чехович, А.Л. Троицкая, Р.Г. Мукминова

**Аннотация:** Данная статья посвящена первым представителям женщин-исследователей, проводившим исследования в рамках исторической дипломатики Средней Азии. Вклад женщин-исследователей в изучение исторических документов, относящихся к центральноазиатскому региону, несравним. В этой работе мы изучили вклад некоторых из них ученых в эту область.

Diplomatika tarix fanining yordamchi sohalaridan biri bo‘lib, tarixiy hjjatlarnin tadqiqi etishga ixtisoslashgan. Ushbu soha narrativ manbalar javob berolmaydigan tarixning nozik sahifalarini tadqiq etishda yordam beradi. Turkiston o‘lkasidagi tarixiy hujjatlarni tadqiqiga doir dastlabki ishlardan biri taraqqiyparvar Ahmad Zaki Validiy To‘g‘on (1890-1970) qalamiga mansub [3.B-23]. Markaziy Osiyo oid tarixiy hujjatlar tadqiqi doirasida ko‘plab ayol olimalar tadqiqot olib borishgan va hozirda ham ushbu ishlar davom etmoqda. Biz ushbu maqolamizda sohaga oid ilk tadqiqotlarni amalga oshirgan ayol tadqiqotchilarga to‘xtalib o‘tamiz. Bularga O.D. Chexovich, A.L. Troitskaya, R.G. Mukminovalar tomonidan e’lon qilingan taqdqiqotlarni misol keltirishimiz mumkin. Quyida ushbu olimalarning qisqacha biografiyasi va ilmiy merosi haqida qisqacha to‘xtalib o‘tamiz.

Troitskaya Anna Leonidovna (1899-1980) 1915 yilda Toshkent ayollar gimnaziyasini tugatgach, Petrograd ayollar tibbiyot institutida va Saratov universitetining tibbiyot fakultetida tahsil olgan. 1919-1923 yillarda Turkiston Sharq institutining Eron fakulteti talabasi bo‘lgan. 1921-1923 yillarda O‘rta Osiyo davlat muzeyi etnografiya bo‘limi ilmiy xodimi. 1923-1925 yillarda Markaziy Osiyo xalq kutubxonasi kutubxonachisi. 1942-1950 yillarda SSSR Fanlar akademiyasi Iqtisodiyot institutida katta ilmiy xodim, 1958-1963 yillarda SSSR Fanlar akademiyasining Leningrad filialida katta ilmiy xodim, 1963 yilda nafaqaga chiqqan. 1938 yil 28 iyulda Leningrad davlat universiteti Ilmiy kengashi unga himoyasiz asarlar yig‘indisi asosida tarix fanlari nomzodi ilmiy darajasini bergan. Tajribali dala etnograf olimasi O‘rta Osiyo xalqlariga oid ko‘plab ekspeditsiyalarda qatnashgan. 1947 yildan Sharqshunoslik fakultetida katta ilmiy xodim. 40 ga yaqin ilmiy maqolalar muallifi. Qo‘qon xonlari arxivi katalogi va bu davr hujjatlariga oid bir nechta maqolalar muallifidir [4; 5].

Olga Dimitriyevna Chexovich (1912-1982) 1929-1932 yillarda Leningrad tarix va tilshunoslik institutida tahsil olgan. Oliy ta’limni yakunlab 1932 yilda Toshkentga kelgan. 1943-yildan 1982-yil 27-yanvargacha, vafotigacha,

O‘zbekiston Fanlar akademiyasi Tarix instituti xodimi bo‘lib ishlagan. Olga Dmitrievnaning ilmiy merosi O‘rta asrlarda O‘rta Osiyoda yer munosabatlari, vaqf mulki bo‘yicha qator fundamental tadqiqotlarni o‘z ichiga oladi. 1943-yil 17-dekabrda olima “XIX-XX asrlardagi Buxoro yer aktlari va agrar munosabatlari” mavzusida nomzodlik, 1967-yilda “XIV asr Buxoro hujjatlari” doktorlik dissertatsiyalarini himoya qildi [6; 7]. U tomonidan taklif etilgan so‘nggi o‘rta asrlar davri hujjatli materiallarini tasniflash tizimi, ularni tavsiflash texnikasi va usullari, atamalarni talqin qilish borasidagi ishlanmalar O‘zbekistonda o‘rta asrlarda Sharq hujjatshunosligi deb ataladigan alohida akademik yo‘nalishning shakllanishiga xizmat qildi [1.B-74].

Roziya Galiyevna Mukminova (1922-2007) Qozonda tavallud topgan. Uning otasiga “huquqdan mahrum” degan tamg‘a qo‘yilgandan keyin, Qo‘qon shahriga, keyinchalik esa 1936 yilda Toshkent shahriga ko‘chib o‘tishga majbur bo‘lgan. O‘rta Osiyo Davlat universitetining Tarix fakultetida tahsil olgan. 1944-yili Toshkent shahrida yangi tashkil etilgan O‘zbekiston SSR Fanlar akademiyasi Tarix va arxeologiya institutining (hozirgi O‘zbekiston Respublika Fanlar akademiyasi Tarix instituti) birinchi aspiranturasiga o‘qishga qabul qilingan. 1948-yilda tarixchi nomzodlik dissertatsiyasini yakunlash uchun Leningraddagi SSSR Fanlar akademiyasining Sharqshunoslik institutiga (hozirgi Rossiya Fanlar akademiyasining Sharq qo‘lyozmalari instituti) yuborilgan va u yerda professor I.P. Petrushevskiy rahbarligida o‘z faoliyatini davom ettirgan. Roziya Mukminova tomonidan 1949-yilda Leningradda “Temuriylar va Shayboniylar o‘rtasida Movarounnahr uchun kurash (Shayboniylar davlatining tashkil topish tarixi haqida)” mavzusidagi nomzodlik dissertatsiyasini himoya qilgan. O‘sha yili Mukminova Toshkentga qaytgan va O‘zbekiston Fanlar akademiyasi Tarix institutining Qadimgi va o‘rta asrlar tarixi bo‘limida faoliyatini davom ettirgan. Tarixchi olim umrining oxirigacha ushbu dargohda faoliyat olib borgan. 1966-yilda R.G.Mukminovaning “XVI asrda O‘zbekistonda agrar munosabatlar tarixiga

doir" nomli birinchi monografik tadqiqoti "Vaqfnoma" materiallari asosida nashr etilgan [2]. Olimaning jami 250 dan ortiq ilmiy ishlari chop etilgan.

Xulosa qilib aytganda, ushbu tadqiqotchilar o'z tadqiqotlari bilan nafaqat tarixiy diplomatika rivojiga, tarixchilar uchun yangi manbalarni muomalaga kiritib tarixning muammoli jihatlarini tadqiq etishda ulkan hissa qo'shdilar.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR RO'YXATI


[1]. Абдурасулов У. Потомки оценят эти мысли и выводы: Е.А. Давидович и О.Д. Чехович в личной переписке // Восток Свыше. №1. 2015: 74-81 tashkent

[2]. Мукминова Р.Г. К истории аграрных отношений в Узбекистане XVI в. По материалам "Вакф-наме". – Ташкент: Издательство АН УзССР, 1966. – 354 с.

[3]. Султонов Ў.А. Мусулмон мамлакатлври дипломатикаси. – Тошкент, 2019. – 188 б.

[4]. Троицкая А.Л. Каталог архива Кокандских ханов XIX века. – Москва, 1968. – 588 с.

[5]. Троицкая А.Л. Несколько документов по военному делу из архива кокандских ханов в. // Восточный сб. – Москва, 1972. Вып. 3. – С. 138-148.

[6]. Чехович О.Д. Документы к истории аграрных отношений в Бухарском ханстве. Акты феодальной собственности на землю XVII-XIX вв. / Подбор документов, перевод, введение и примечания О.Д. Чехович. — Ташкент: Издательство АН УзССР, 1954. — 269 с.

[7]. Чехович О.Д. Бухарские документы XVI века. – Ташкент: Издательство АН УзССР, 1965. – С. 330.

[8]. Чехович О.Д. Самаркандские документы XV – XVI вв. (О владении Ходжа Ахрара в Средней Азии и Афганистане) / Факсимиле, критический текст, перевод, введение и указатели О.Д. Чехович. – Москва: Наука, 1974. – 632 с.